DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7638103 Pages: 771-778




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# YANGI O‘ZBEKISTONDA AYOLLARGA E’TIBOR HAMDA YURTIMIZNING TA’LIM TIZIMINI RIVOJLANISHIDA ULARNING O‘RNI VA AHAMIYATI

***Farzona Tajimatova***
*Bosh prakuratura akademiyasi negizidagi*
*O‘zbekiston Respublikasi huquqni muhofaza qilish akademiyasi*
*2-bosqich kursanti*
*farzonatajimatova@gmail.com*

**Kalit so‘zlar:** HEMIS, kundalik com, PISA, PIRLS, TIMSS, TALIS, Vazirlar mahkamasi, Jinoyat Kodeksi.

**Annotatsiya:** ushbu maqolada Yangi O‘zbekistonda ta’lim sifati uchun kuzatilayotgan o‘zgarishlar ayniqsa xotin-qizlarga berilayotgan imkoniyatlar, shart-sharoitlar, imtiyozlar, oliy ta’lim hamda maktablardagi tizimni elektronlashtirilganligini qulayligi shu bilan birga ta’lim sohasidagi ilg‘or deb e’tirof etilgan Yaponiya, Hindiston, Rossiya davlatlari tajribalari asosida soha sifatini oshirish, ilmiy salohiyatni rivojlantirish bo‘yicha tahlil, jahon tajribalairni mukammal o‘rganib uni yurtimizga tadbiq etish, ayollarga bo‘lgan e’tibor haqida, gender tengiligi masalasida Yangi O‘zbekistonda inson uchun shiori ostida amalga oshirishga doir elektron hukumatni rivoji avzalliklari haqida, amalga oshirilayotgan islohatlarni tahlil qilingan va ta’limni rivojlantirish uchun ayniqsa soha mutaxassislariga foydali, amaliyotga joriy etishga oid tavsiyalar berilgan.

# ATTENTION TO WOMEN IN THE NEW UZBEKISTAN AND THEIR ROLE AND IMPORTANCE IN THE DEVELOPMENT OF THE EDUCATION SYSTEM OF OUR COUNTRY.

**Keyword**: HEMIS, daily com, PISA, PIRLS, TIMSS, TALIS, Cabinet, Criminal Code.

**Abstract:** In this article, the observed changes for the quality of education in New Uzbekistan, especially the opportunities, conditions, privileges given to women, the convenience of higher education and the electronic system in schools, at the same time, are considered advanced in the field of education. On the basis of the experiences of recognized countries such as Japan, India, Russia, improving the quality of the industry, analyzing the development of scientific potential, thoroughly studying the world experience and applying it to our country, attention to women, gender equality, people in New

Uzbekistan about the development advantages of e-government under the slogan for the implementation, analyzed the ongoing reforms and gave recommendations for implementation, especially useful for experts in the field, for the development of education.

## ВНИМАНИЕ К ЖЕНЩИНАМ В НОВОМ УЗБЕКИСТАНЕ И ИХ РОЛЬ И ЗНАЧЕНИЕ В РАЗВИТИИ СИСТЕМЫ ОБРАЗОВАНИЯ НАШЕЙ СТРАНЫ.

**Ключевое слово:** HEMIS, daily com, PISA, PIRLS, TIMSS, TALIS, Кабинет, Уголовный кодекс

**Аннотация:** В данной статье передовыми на данный момент признаны наблюдаемые изменения в качестве образования в Новом Узбекистане, особенно возможности, условия, привилегии, предоставляемые женщинам, простота получения высшего образования, электронная система в школах. . образование.Основываясь на опыте признанных стран, таких как Япония, Индия, Россия, повышение качества области, анализ развития научного потенциала, всестороннее изучение мирового опыта и его внедрение в нашей стране, внимание к женщинам, гендерное равенство, резидентов Анализируются преимущества внедрения системы «Электронное правительство» «Нового Узбекистана», реализуемые реформы, даются рекомендации по внедрению, особенно по развитию образования, полезные для специалистов в данной области.

Ayollarni har tomonlama ilmli qilib tarbiyalash bu O‘zbekistonning rivojlanish uchun qo‘ygan eng katta qadami hisoblanadi. Respublikamizda so‘ngi yillarda amalga oshirilgan islohatlarga ahamiyat bersak, birgina ta’lim sohasida Vazirlar Mahkamasining 2023-yil 19-yanvrdagi 21-sonli qaroriga muvofiq: Yoshi 18 dan kichik 30 dan katta bo‘lmagan, umumiy o‘rta yoki o‘rta maxsus ma’lumotli, biriktirilgan hududda doimiy yashovchi hamda muloqatga kirishuvchan va tashkilotchilik qobilyatiga ega xotin-qizlarni ko‘ngilli asosda jalb qilish orqali “To‘maris izdoshlari” jamoaviy guruhlari faoliyatini tashkil etiladigan bo‘ldi. Shu bilan birga Oliy ta’lim muassasalariga qo‘shimcha davlat granti asosidagi qabul ko‘rsatkichlari doirasida xotin-qizlarga tanlovda ishtirok etish uchun tavsiyanoma berish tartibi joriy etilishi ham shubxasiz xotin-qizlarni jamiyatimiz hayotida tutayotgan yuksak o‘rni va ahamiyatini nechog‘lik baland ekanligini anglatadi.

2021-yilda Mahalla va oilani qo‘llab-quvvatlash vazirligi tavsiyanomalari asosida 2 ming nafar qizlar qo‘shimcha grand asosida talabalikka qabul qilindi. Bu grandlar soni esa 2020-yilda 940 tani tashil etardi [1. B.18]. Ijtimoiy jihatdan qiynalgan ayollarga ya’ni kam ta’minlangan oilalardagi xotin-qizlarga, to‘liqsiz oilada tarbiyalanayotgan, ota yoki onasi vafot etkan, yoxud ikkalasi ham vafot etgan ijtimoiy himoyaga muhtoj ayollar, nogironligi bo‘lgan farzandi bor ehtiyojmand oilalardagi xotin-qizlarga  ajratilishi va bu ko‘rsatkichlar xotin-qizlar uchun ajratilayotgan imkoniyat, imtiyozlar ko‘rsatkichi 2026-yilda 6 ming nafarga yetkazilishini ko‘zda tutishi mamlakatimizdagi oilalardagi xotin-qizlarni jamiyatga foydasi tegadigan qilib tarbiyalashda asos bo‘lishi alohida ahamiyat kasb etadi. Birgina ta’lim imtiyozlari 2023-yildan boshlab magistraturada o‘qiyotgan qizlar kontrakt puli to‘liq budjetdan qoplab berilishi, (bu son ko‘rsatkichida 23 ming qizlarga 200 mldr so‘m ajratilganligi), har yili 50 nafar nufuzli xorijiy oliygohlarga bakalavr va 10 nafari magistraturaga yuborilishi, har bir viloyatda ehtiyojmand oila vakillari, ota yoki onasini yo‘qotgan 150 nafar ( bu son ko‘rsatkichida jami 2,1 ming nafar) ta’lim kontrakti milliy budjetdan qoplab berilishi, yosh farzandi bor ayollargga masofaviy ta’lim sharoiti yaratilishi, doktarantura yo‘nalishida xotin-qizlar uchun yiliga kamida 300 tadan maqsadli kvota ajratilishi, oliygoh, texnikum va kollejlarda o‘qiyotgan qizlarga ta’lim kontraktlarini to‘lash uchun ilk marta 7 yil muddatga foizsiz kredit berish tartibi joriy qilinishi yurtimiz rivojlanishi uchun ahamiyat kasb etadigan katta sakrash bo‘lishib Yangi O‘zbekistonning e’tiborga sazovorli holati hisoblanadi. Yoshlar va xotin-qizlarni kasb-hunar va tadbirkorlikka o‘qitish dasturlarini samamarali amalga oshirish hamda ularning tadbirkorlik faoliyati uchun mikrikreditlar ajratish chora-tadbirlari to‘g‘risidagi hukomat qarori bilab tadbirkorlik tashabbusiga ega yoshlar, xotin-qizlarga, mikrokreditlar ajratish to‘g‘rsidagi nizomning tasdiqlanishi, mikrokreditlar 3 yil muddatgacha 6 oygacha imtiyozli davr bilan, yoshlarning biznes loyihalariga esa 7 yilgacha muddatga, 3 yilgacha imtiyozli davr bilan Markaziy bankning asosiy stavkasida ajratiladi.

Huquq sohasida ya’ni xotin-qizlarning voyaga yetmaganligi yoxud xomilador holatda jinoyat sodir qilishi aybni yengillashtiruvchi holatlardan deb hisoblanishi,

hamda mahkum xomilador ayollar, emizikli onalar, voyaga yetmaganlarga shuningdek, I va II guruh nogironlariga beriladigan ovqat oshirilgan normalarda berilishi, tibbiy xulosaga asosan ularga qo‘shimcha oziq-ovqat maxsulotlari berilishiga ruxsat berilganli insoniylikning oliy ko‘rinishlaridandir [2.B.112]. 2022-yilda O‘zbekistonda 469 nafar odam voyaga yetmaganlarga nisbatan jinsiy zo‘ravonlik uchun jazoga hukm qilinganligi ta’bir joyiz bo‘lsa dilni xufton qiladigan holat hisoblanadi [3.B.9]. Shulardan 23 nafari – 14 yoshga yetmagan shaxsning nomusiga tekkan (O‘zbekiston Respublikasi Jinoyat Kodeksining 118-modda 4-qismi) va undan 4 baravar ko‘pi – 99 nafari – 14 yoshga to‘lmaganligi aybdorga ayon bo‘lgan shaxsga nisbatan jinsi ehtiyojini g‘ayritabiy usulda qondirish (O‘zbekiston Respublikasi Jinoyat Kodeksining 119-modda 4-qismi) holatlari. 249 nafar shaxs 16 yoshga to‘lmagan shaxs bilan jinsiy aloqa qilganligi uchun jazoga tortilgan (O‘zbekiston Respubliaksi Jinoyat Kodeksi 128-modda). 7 nafar shaxs 16 yoshdan 18 yoshgacha bo‘lgan shaxs bilan moddiy qimmatliklar berish yoxud mulkiy mafaatdor etish orqali jinsiy aloqa qilgani uchun jazoga tortilgan (O‘zbekiston Respublikasi Jinoyat Kodeksi 128-modda 1-qismi). 91 nafar shaxs esa 16 yoshga to‘lmagan shaxsga nisbatan uyatsiz-buzuq harakatlar qilgani uchun jazolangan (O‘zbekiston Respublikasi Jinoyat Kodeksi 129-moddasi). Bu ko‘rsatkichlardagi jabirdida voyaga yetmaganlarning ko‘pchilik qismi aynan no sog‘lom oilada tarbiyalanganligi. Ota-onasidan birini vafot etishi, vasiyi bo‘lmagan voyaga yetmaganlar hisoblanadi. Nazoratsiz qoldirilgan farzandlar jabirdida bo‘lishdi. Prezidentimiz SH. Mirziyoyev aytkanidek: “sog‘lom onadan sog‘lom bola dunyoga keladi” bu faqatgina jismoniy tomondan emas ham ma’nan sog‘lom onadan o‘qimishli, olim-u fozil farzandlar dunyoga kelishini ushbu gapning tag mohiyati hisoblanadi.

Ta’lim sohasida Hindiston misol qilish mumkin. Jumladan Hindistondagi aksariyat ayollar savodsiz. Buning sababi jamiyatidagi hali ham hukm surayotgan ijtimoiy urf-odatlar va an’analar hisoblanadi. Hind jamiyatida hamon ayolning o‘rni faqat uy-joy, oilaga g‘amxo‘rlik bilan cheklanadi. Bu fikrlar asta-sekin o‘zgarib bormoqda. Mustamlaka hukmronligidan mustaqil bo‘lgandan beri

Hindiston turli bosqichlarda mo'jizalar yarata olgan mamlakat hisoblanadi. Bu rivojlanish, shuningdek, xotin-qizlarning ta'lim olishi va hukumat tomonidan ko'rilayotgan chora-tadbirlar bilan bog'liqdir. Ayollar uchun ta'limni targ'ib qilish orqali Hindiston ham juda tez savodxonlik darajasiga erishmoqda. Hind mustaqilligidan keyin ayollarning savodxonlik darajasi 8,6 % ni tashkil etgan bo'lsa, 70 yil Ichida bu ko'rsatkich 64% ga oshdi. Ayollar ta'lim olishining muhimligi ortida sabablar bisyor, jumladan; ayollarning bilm olishi taraqqiyotga katta ta'sirt ko'rsatadi. Hind xalqida bir fikr hukm suradi bu esa *Ayollar bilmli bo'lsagina davlat rivojlanadi*. Bilmli ayollar o'z oilalarining taraqqiyotida muhim ro'l o'ynashadi. Bilmi ayollar kelajak avlodga o'rnak bo'lishadi. Yana bir rivojlangan mamlakatlardan biri Yaponiyada ayollar ta'limi bo'yicha 2003-yilda Yaponiya hukumati "2020-yilga kelib jamiyatning barcha sohalarida rahbarlik lavozimlarida ayollar ulushini kamida 30% ga oshirish" maqsadini qo'yadi. Yapon mutafakkirlaridan biri shunday deydi Edo davrida erkaklar yuqori maqomga ega deb hisoblangan. Biroq afsuski, Yaponiyada erkaklar ustunligi tushunchasi hali hanuz saqlanib qolayotganligidan xafa bo'lishini ta'kidlab, shunga qaramay, o'z navbatida so'ngi 30 yilni hisobga olsam, odamlarning ayniqsa yoshlarning munosabatida o'zgarishlar bo'lganini his qilishini aytadi u ko'zda yosh bilan. Yaponiya rivojlangan davlatlar ichida o'qituvchining maoshi davlat rahbarlari orasida ham yuqori bo'lgan yagona mamlakat hisoblanadi. Yaponiyada oliy ta'lim majburiy hisoblanib, u kasbiy ta'lim bilan bevosita bog'liq hisoblanadi. Yana bir misol qilib Rossiya Federatsiyasini keltirish mumkin. Bu davlatda oliy ma'lumotga ega bo'lganlarni 37% i ayollarning ulushiga tengdir, rossiyalik erkaklarning atigi 29% i oliy ma'limotga ega. Lekin shunga qaramasdan raxbarlik lavozimiga hali hanuz erkaklar qo'yilishi fakti saqlanib qolganligini yozmoqda maxshur Московиский комсомолец gazetasi.

Bola yaxshi o'qishi uchun yaxshi oilada ya'ni yaxshi muhitda o'sishi lozim. Ta'lim sifati tubdan yangilanayotgan O'zbekistonda ta'lim sifatini bahlash bo'yicha xalqaro tadqiqotlarda, xususan PISA, PIRLS, TIMSS va TALIS dasturalrida ishtirok etib xalqaro reytinglarda yuqori o'ringa ega davlat tajribasini

o‘rganilmoqda. Bundan ko‘rinadiki, oliy ta’limda ilg‘or natijalarga erishish uchun qulay shart-sharoitlar yartilmoqda. Shu o‘rinda o‘z tavsiyam Oliy ta’limdagi aniq fanlar salohiyati gumanitar fanlarga qaraganda ancha jadal rivojlanmoqda. Xo‘sh, nega gumanitar fanlar oqsamoqda? Sababi esa aniq fanlarni o‘qib yurgan abituriyent, talaba bo‘lgach bu darvgacha yeg‘ilgan bilm va ko‘nikmalarni davom ettirib, uni yanada mustahkamlab, shu zaylda o‘qishda davom etadi. Masalan, gumanitar fan hisobida TDYU ga o‘qishga kirishda shu davrgacha tarix fani asosiy fan sifatida e’tirof etilgan, lekin oliy ta’limda o‘qish jarayonida tarix fanini o‘rni yo‘qligi va tarixga deyarli daxldor bo‘lmagan fanlarni o‘tilishi esa Talabani yana 0 dan boshlashiga sabab bo‘ladi. Ta’limda amalga oshirilayotgan quvonarli holatlardan biri “HEMIS” axborot tizimini ishlab chiqilganidir. Endilikda talabalar mazkur ilova orqali o‘quv jarayoniga tegishli bo‘lgan reyting daftarchasi, transcript, o‘zalashtirish ko‘rsatkichlari, nazorat jadvallari, fanlarning elektron resurslari kabi ma’lumotlarni olishlari mumkin. Bu ta’lim sohasida inson omilini qisqarishini ta’minlaydi. Talabalarni o‘ziga qulay vaqtda, qulay joyda kerakli hujjatlarni fayl ko‘rinishida yuklab olishlari osonlashadi. Bu elektron platforma oliy ta’lim muassasalarining asosiy faoliyatlarini avtamatlashtirish hisobiga ma’muriy xodimlar, professorlar-o‘qituvchilar va talabalarga elektron ta’lim xizmatlatini taqdim etadi. Axborot tizimi oliy ta’lim muassasalari bilan oliy va o‘rta maxsus ta’lim vazirligi o‘rtasida axborot ko‘prigi vazifasini o‘taydi bu esa o‘z navbatida boshqaruv tizimini raqamlashtirishga xizmat qiladi. Inson faktorini kamaytiradi. Yoki yana maktab masalasiga qarasak, maktablarda bugungi kunda 1-sinfdan 11-sinfga qadar o‘quvchlarga taxminimcha 20 ga yaqin fanlar o‘qitiladi. Men bu fanlarni o‘qitilishiga qarshi emasman. Lekin fikrimcha 8-sinfgacha bolalarga umumiy fanlar o‘tilishi, 9,10,11-sinflarda esa faqat yo‘naltirilgan fanlarni o‘qitilishi maqsadga muvofiqdir. Bu o‘qish samaradorligini oshirishga xizmat qiladi deb o‘ylayman. Chunki endi 11-sinf o‘quvchisi umumiy 10 dan ziyod fanlarni emas, davlat rivojiga hissa qo‘shish uchun tashlamoqchi bo‘lgan qadami uchun kerak bo‘ladigan, Oliy ta’lim muassassiga kirish uchun kerak bo‘ladigan fanlarnigina o‘qiydi. Bu esa o‘z navbatida o‘zini-o‘zi oqlaydigan tizim bo‘lishi

ehtimolligi katta. Bugungi kunda maktablarda o‘qituvchilarni byurokratiyasini qisqartirish uchun kundalik.com sayti ochilganligi quvonarli holatdir. Endi o‘qituvchi jurnal to‘ldirish uchun o‘qitish uchun ajratilgan 45 daqiqasini sarflamaydi. Sayt ota-onalar va maktab hamkorlikdagi mustahkamlash maqsadida joriy etilgan ta’lim resursidir. Raqamli ta’lim platformasi o‘qituvchilar uchun onlayn rejimda darslarni rejalashtirsh, dars ishlanmalarini tuzish, o‘quvchilarning davomati va yutuqlarini jurnal hamda kundalikning electron shakllarida yuritish imonini yaratadi. Bu esa o‘z navbatida ota-onalar uchun onlayn tarzda farzandini darsga qatnashayotganini, darsni qay darajada o‘zlashtirayotganini qisqa qilib aytganda bu elektron platforma ota-ona va o‘qituvchilar uchun ishonchi ko‘prik bo‘lib xizmat qiladi. O‘z navbatida bu ta’lim tizimini raqamlashtirish, ilmiy-texnik jihatdan oldinga harakatlanish demakdir. Xulosa qiladigan bo‘lsam, bugun zamon shiddat bilan o‘zgarib, barcha sohalar qatori ta’lim tizimi oldiga ham o‘ta dolzarb va murakkab vazifalarni qo‘ymoqda. O‘zbekiston Respublikasi oliy ta’lim tizimini 2030-yilgacha rivojlantirish konsepsiyasini oliy ta’lim sohasida davlat-xususiy sheriklikni rivojlantirish, hududlarda davlat va nodavlat muassasalari faoliyatini tashkil etish, sohada sog‘lom raqobat muhitini nazarda tutilgan. O‘tgan 2019-yilda aholini oliy ta’limga qamrab olish darajasi jami bitiruvchilar soniga qarab 20% ni tashkil etgan bo‘lsa bu ko‘rsatkich 2030-yilgacha borib 50%dan oshishi pragnoz qilinmoqda. Bugun qaysi sohada bo‘lmasin bizni bitta maqsad birlashtiradi. U ham bo‘lsa Vatan taraqqiyoti va xalqimiz farovonligidir.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR

[1] Yoshlar ovozi gazetasi № 43

[2] Jinoyat-ijroiya kodeksi

[3] “Xalq so‘zi” gazetasi № 22